mapolesa a fihla. A khanna bo-Lethola ho ba isa lipotsong. Erekaha ntat'a Lethola a ne a se a utloile hore Lethola ha a kene sekolo hantle, o ne a se a atisa ho pota le sekolong ha a ile Hlotse. Ka lona tsatsi leo bo-Lethola ba tšoeroeng, a fihla sekolong, a fumana a le sieo. A botsa hore na bao a lulang le bona bona ba kae. Le bona ha fumaneha hore ha ba eo. Ha a fihla moo ba lulang teng, batho ba haufi le bona ba bolela hore ba khanniloe ke mapolesa. A nt'o ea moo mapoleseng.

Ha a fihla mapoleseng, a fumana ho thoe ba tšoeroe joalo hobane moo ba lulang ke moo masholu a likoloi a kopanelang teng, 'me ha ho tika-tiko le bona ke masholu; 'me ba lokela ho bolela masholu a mang. Empa, erekaha ho ne ho se bopaki bo totobetseng, ba lokolloa ka mor'a ho hlekefetsoa.

"Ekaba bophelo ba ka e tla ba bofe haeka ke matha hole le kholiso eso tjee? Ebe 'm'e o tla reng ha a utloa hore ke se ke kene bosholung? Ke lokela ho bona mokhoa o mong oa hore na ke sutha joang molekong ona". Ho bua Lethola moo a leng mong.

Ntat'ae le eena a etsa qeto ea hore o tlosa Lethola bashanyaneng bao a lulang le bona. A mo kopela hoseteleng e 'ngoe. Hoba Lethola a tlohe ho bale bo-'mate ba hae, a ka a kena sekolo ka mokhoa o khotsofatsang. Qetellong ea selemo a pasa hantle.

Likolo ha li bula ka Pherekhong batsoali ba Lethola ba ne ba khotsofetse hore o khutlile mekhoeng, athe ho tla a mang manyofo-nyofo. Beke ea pele feela likolo li butse, bo-Pule ba chakela Lethola moo a lulang. Ba fumana bao a lulang le bona ba le sieo. Ka hona, ba e-ba le monyetla o motle oa ho bua le eena.

Pule: "Monna Lethola, re tlile ho uena tjena ka taba ea rona ea lemong se fetileng. Ho arohana le rona ka matlo ha ho bolele ho arohana le rona ka mosebetsi. Re tlile tjena ho tla u tsebisa hore, hosasa ka phirimana u ee mane moo re lulang teng. Re lokela ho ea bona matsapa a rona a mehla, hobane metsoalle eane ea rona e tla be e le teng".

Lethola: "Ba heso, e seng hampe, ke tla hloloa ho ba teng. Ntate o behile batho ba nkalositseng mona moo ke lulang teng, 'me ha a ka utloa hore ke 'ne ke kopane le lona ka tsela tseo, a ka mpolaea".

Thabang: "Rea utloa, empa ha ho letho le ka etsuoang hoba joale u se u tseba liphiri tsohle tsa rona. Ha ho kamoo u ka tsoang ka teng".

Lethola: "Le bolela'ng ha le re ha ho kamoo nka tsoang ho lona? Ke se ke buile hore le tla ntšoarela, nkeke ka ea".

Pule: "Mohlomong u tla utloisisa ha metsoalle ea rona e se e le teng. Rona rea u tlohela, feela u tla tla leha u sa rate. U batla hore u tle u nye matsete? Le ho leka!"

Bashanyana ba lulang le Lethola ba fihla 'me moqoqo oa bo-Lethola oa fela. Bo-Pule ba tsamaea, ba supa hore ba tla 'ne ba chake. Lethola a sala a ipotsa hore na o lokela ho nka bohato bofe. A nahana ho ea sepoleseng, empa le teng a tšaba hore bakhosheli bane ba tla mo thunya. A qetella a re o se a tla bona hore na o etsa'ng ka nako ea teng.

Tsatsi le baliloeng la fihla. Metsoalle eane ea Lethola ea fihla ho eena e nkile matsebe-tsebe a chelete. Ea fihla ea fa Lethola karoloana e 'ngoe ea eona, e bolela hore ke ea koloi eo Lethola a kileng a kenya letsoho bosholung ba eona, joale e rekisitsoe, 'me Lethola o lokela ho fumana litsianenyana. Erekaha chelete ke moleko, eitse ha Lethola a e bona, a e tsoela pelo, a e nka. E ne e le maloti a makholo a mabeli, ba bolela hore e 'ngoe e sa tla. Hoba Lethola a e nke, ba 'molella hore ho lokela hore ho uoe Gauteng, ho e'o latoa koloi e 'ngoe; 'me Lethola o lokela ho ea le ba eang. A leka ho hana, a supa hore ntat'ae o itse oa tla tsatsing leo ho tsamauoang ka lona. Ba re ke hore le chechisoe he letsatsi!

Lethola: "Banna ba heso, joale sekolong ke tla re re ea kae?"

E mong: "U tla re u il'o lata chelete ea libuka ha malome oa hao".

Lethola: "Ha ntate a ka fihla?"

E mong: "Ao, ntho e bonolo eo, etlare ha u khutla u fihla le chelete, a koalehe molomo ona".

Lethola: "Ntate ha se ntho eo a ka bang a e etsa eno. Ha a batle bosaoana hohang".

E mong: "Re tla araba ha re khutla, e le ha re se re bona hore na mathata ke afe".

Lethola a lumela ho ea, empa ka lekhonono. Hoba ba khutle, ha se ke ha e-ba le mathata a letho. Lethola a ba a bona hore o ne a tšohile moru o se na nkoe. Koloi eo ba tlileng ba e utsoitse ea se ke ea senya nako, ea rekoa. A sa tsoa bona chelete, Lethola pelo ea e-ba telele, a ba a lakatsa eka ho ka ea batloa e 'ngoe hape.

Eitse hoba a qalelle ho kena bosholung ba likoloi, mosebetsi oa hae oa sekolo oa theoha haholo. O ne a se a hloka nako ea ho bala. Ka tlhahlojoana ea Tlhakubele, a feila. Ntat'ae ha a utloa hore Lethola o feitse, a rata ho tseba sesosa; empa a se ke a fumana 'nete leha a ile a belaela hore Lethola o qalile mekhoa e mebe hape.

Ka mor'a Paseka, bo-Lethola ba ea Gauteng ho ea utsoa koloi. Ka bomalimabe, ba tšoaroa ba sa le hona Gauteng. Ba ahloloa, empa Lethola ka baka la hore o ne a sa le lilemo tse leshome le metso e supileng le likhoelinyana feela, a shapuoa feela, a nt'o lokolloa. Ha a fihla sekolong a lelekoa. Bothata ea e-ba hore na o ea sekolong kae, hona ka nako eo ea selemo.

Leha e le moo Lethola a entse ntho e mpe hakaalo, e sa batloeng ke batsoali, ha ba ka ba mo ngala. Ba ile ba 'matlela sekolo nq'e 'ngoe. Ba se fumana Maputsoe lemong se hlahlamang seo. Moo a lula ha malom'ae.

Ha hoa ka ha feta nako e telele pele metsoalle eane ea hae e thoba teronkong. A teana le eona Maputsoe. A e bolella hore o se a le tlas'a bolisa bo boima. Empa leha ho le joalo a ba tšepisa hore o tla 'ne a leke senna.

Ha ngoloa litlhahlojoana tsa Tlhakubele le Phuptjane. Lethola a hlaha a sebelitse hantlenyana. Bo-malom'ae ba ba ba khothala hore mohlomong o sa tlohetse mekhoa eane e mebe. Ba ne ba sa tsebe hore o ntse a e etsa ka sekhukhu.

Ka khoeli ea leshome ha uoa lipapaling Maseru, ho il'o qetoa matsatsinyana. A fumana monyetla o motle Lethola oa

ho tsamaea le metsoalle eane ea hae. Khetlong leo, ba rera ho se ee hole koana Gauteng, empa ba re ba il'o utsoa hona Maseru. Ba fetse ba ea, 'me ba atleha. Ba ea karacheng e 'ngoe e Mohale's Hoek moo ba nang le metsoalle e eeng e ba thuse ho hlakola linomoro tsohle tse likoloing, ba ngola tse ncha. Athe khetlong leo ba ikisa lemeneng; mong'a karache eo, ke eena mong'a koloi.

Mong'a karache: "Banna le rekisa koloi e ntle hakaakang! Ena e lokela ho ba theko e holimo. Ke na le motsoalle ea neng a ntse a re o batla koloi. Ke sa il'o 'mitsa a ke a tl'o e bona". A ba siea a ea. Ha a khutla a fihla le monna e mong. Eo a bontša a hlile a e batla ka mokhoa o potlakileng. A batla mangolo a eona, ba 'molella hore ke 'leshala' ke hona ba tla e tima.

Ka mor'a metsotsoana e se mekae ha fihla banna ba bararo hape; ba 'na ba khotsa botle ba koloi. E mong a botsa hore na ke ea mang. Ba bolela e mong. Ka ho panya ha ntši ba be ba ba tlamme ka mahlaahlela. Ea e-ba hona ba elelloang hore mong'a karache o ne a il'o bitsa mapolesa. Ba utloa le hore ke eena mong'a koloi.

Nakong eo, lilemo tsa Lethola li ne li se li le leshome le metso e robeli, ka hona a ahloloa 'moho le bo-mphato ba hae. Ba ahloleloa selemo le khoeli tse tharo teronkong ba sa itefelle.

Ha a le mong teronkong, Lethola a boela a ikomanya hore na hantle ha e le moo a itšenyelitse nako ea sekolo ka mafeela o tla fella kae. A fumana hore ke 'nete hore motho ha a lauoe, oa itaea, hoba hoja e be oa lauoa, a ka be a se seo a leng sona ho latela hore na batsoali ba hae, esitana le mesuoe ea hae e mo laile hakae. A itjoetsa hore ha a e-tsoa moo teronkong o tla ea kopa tšoarelo ho batsoali, a be a ba tšepise hore a ke ke a hlola a kena linthong tsa mafeela. O ne a hopola hore hana thaka tsa hae li il'o ngola tlhahlobo ea ho qetela ea foromo ea bohlano, 'me eena a ke ke a e ngola kaha o ikentse, le chelete eabo e oeleletse.

## LINTLHA TSA BOITLHAHLOBO

1. Sehlooho sa pale ee se theiloe holim'a maele afe a Sesotho? Bontša hore na litaba tsena li tšehetsa maele ao joang.
2. Lokolisa liketsahalo tse fosahetseng tseo Lethola e bileng setho ho tsona, 'me u bontše mabaka a neng a mo khannela ho tsona.
3. Ho re motho ke lemao le ntlha-peli ho bolela'ng? Na tlhaloso ee e lumellana le boleng ba Lethola.
4. Re bolelloa hore ha Lethola a tsoa utsoa mahe le bo-mphato ba hae, o ile a hloka khotso moeeng. Na u lumellana le taba ee? Tšehetsa karabo ea hao ka litaba tsa pale.
5. Bokella mantsoe kapa lipolelo tse sebelisoang puong ea bacha, 'me u bolele hore na li ee li sebelisoe ha ho etsahetse joang.
6. Haeba u ne u le motsoali oa Lethola, u ne u tla etsa'ng ka eena ha a khutla chankaneng? Tšehetsa karabo ea hao ka mabaka.
7. "Pale ena e bontša mathata ao bana ba tlohang mahaeng ba thulanang le 'ona litoropong". Tšehetsa kapa o hanane le taba ena.

# 5

## "Hoja Ka Mamela"

'Malebakeng Mashaile

'Mamosa, ngoanana oa Khanyane, o mametse litaelo le likeletso tsa batsoali ba hae hofihlela kajeno ha a le lilemo tse leshome le metso e robong. Joaloka bacha ba bangata ha ba le lilemong tsena, o lumela hore o tseba ntho e 'ngoe le e 'ngoe 'me o bohlale ho feta batsoali. Ke enoa o tonetse lenyalo mahlo, 'me batsoali ba hae ba leka ho mo eletsa. Empa 'Mamosa o tsitlalletse, o lomahantse meno, o re ha ho mohlankana ea ka mo nyalang ntle ho ngaka Moleko oa Sebothoane. O ne a ipona e se e le 'm'e'Mangaka, a se a sa koloke tliliniking joaloka basali ba bang.

Sello sa batsoali e ne e le hore 'Mamosa ha a ruteha, 'me lenyalo leo le tla tšoana le ha ho ka panoa nku le khomo. Taba eo ho eena e ne e kena ka ena tsebe e tsoa ka eane. A supa hore mohlankana eo batsoali ba hae ba mo khothaletsang eena, ea fetileng sehlopha sa borobong feela, ea sebetsang merafong, ha a mo lokela hohang.

Erekaha 'Mamosa e le lekharietse la pelo ea batsoali ba hae, haholo a le mong to! habo, ha ba ka ba rata ho mo khopisa ka ho mo qobella mohlankana ea ratoang ke bona, kaha le mehla e se e le ea joale, bana ba se ba sa khetheloe bahlankana.

Thaka tsa ngaka Moleko le tsona li lekile ho 'motsa hore na o hohetsoe ke eng hakaalo ho 'Mamosa ea sa rutehang, a tlohela barutehi.

"Helang ba heso, ha le tsebe hore thamahane ha li robale 'moho?" Ke Moleko eo.

"Leha ho le joalo, enoa o se a le tlase haholo". Ho araba e mong oa metsoalle ea hae.

"Tsatsi la pele ke teana le 'Mamosa ha a ne a tlile ngakeng, ke ithutile lipuong tsa hae hore ke motho ea nang le boikokobetso ho feta banana bao nkileng ka teana le bona. Ntle le hore o motle, ke hlokometse hore ke motho ea makhethe. Kaha le batsoali ba ka ba mo rata, ke fumane e le eena eo ke lokelang ho mo nyala".

Lenyalo la 'Mamosa le Moleko ea e-ba le lesoeu joaloka lehloa lithabeng, le se nang maqapha-qapha ana a eeng a be teng manyalong a ba bang.

Bophelo ba 'Mamosa ea hla ea e-ba bo hlamatsehang hobane monna o ile a mo ahela ntlo e majaba-jaba hona moo Sebothoane, feela tikolohong ea Tšifa-li-mali. Leha a nyalehile hakaalo, taba ea ho se rutehe e ne e ntse e le pharela hobane ho ne ho na le linthonyana tse ngatanyana tseo a sa li tsebeng. Ha monna a menngoe meketeng ea lijo, tsietsi e kholo e be hore 'Mamosa ha a tsebe ho sebelisa thipa le fereko. Ha a re o leka ho li sebelisa, o tla 'ne a tlapurela fereko, a sututse poleiti e be e eo thula khalase ea veine e e qhale. Athe ha ho ne ho na le lierekisi teng e ne e ba sehloho. O tla li manakisa, a li hlabe, li be li qetelle li hasane li fahlile batho ba tobaneng le eena tafoleng. Lintho tsena li ne li sa lule ngaka habohloko a le mong, empa le eena 'Mamosa. Bothata e be hore na ngaka o tla qala joang ho ruta mosali a sa etse hore a nahane hore oa mo tlotlolla.

Meketjaneng eo ea lijo, moo ho neng ho e-na le lingaka tsa makhooa, bothata bo bong e ne e le ba ho se tsebe Sekhooa. E tla ne e re ha ba leka ho 'muisa a re: 'k'hoech-k'hoech'. E be ba se ba oma ka lihlooho feela hore a tle a se ke a hlokomela hore ha ba utloe.

Mathata a ne a hlaha le ka lapeng, haholo-holo lipitseng. Mofumahali Moleko pitsa e ne e mo qhala. Ha ho ne ho itsoe ho tla ba le baeti, u ne u ka hauha! Nama ha a re o e phehile, o

tla tlhaliela metsi a mangata, e qetelle moro o matha koana, le nama e matha koana. E re a sebelise linoko nameng moo! O tla li tšela hore u se ke ua hlola u tseba tatso ea nama. Reisi eona o fumane a e butsoisitse e ka ke papa, e bile e nkha sehau. Likuku ha a kile a li leka, u fumane e ka letsopa la bashanyana la ho bopa likhomo. Che lintho tse kang meroho tsona o ne a ee a li phehe hantlenyana. Moleko a hlajoe ke lihlong ke lijo tseo 'Mamosa a li phehileng. Le teng ho be thata ho 'montša hore a apehe joang. Qetellong, Moleko a batlela mosali buka ea mopheho. Ntho eo le eona ea e-ba sehlabi, 'Mamosa a re ho bonahala hore monna h'a khotsofatsoe ke mokhoa oo a phehang ka oona.

"Che bo, moratuoa, buka e ne e le hore feela ha u batla ho fetola maoa, u tsebe hore na u etsa joang". Ho araba Moleko a leka ho phaphatha khotso.

Ha hla ha ipaka hore Moleko o ne a tšepile hore o tla ruta mosali lintho tseo a lekanyang hore ke tsa bohlokoa. 'Mamosa le eena ho bonahala a ne a utloisisa hore monna o mo ratile kamoo a leng ka teng, 'me ha a lokela ho lebella phetoho.

Joaloka boholo ba basali ba lingaka, 'Mamosa o ile a fumaneloa motho ea sebetsang. Moliehi, kamoo a neng a bitsoa ka teng, ea e-ba motho ea makhethe, ea tsebang ho pheha. Eare ka tsatsi le leng ha a li phehile joalo, Moleko a li khotsa monate. Khele! A hlabeha 'Mamosa, a botsa hore na o tena a khotsa lijo monate hakaalo hobane'ng, empa eena a hlola a pheha monna a e-s'o li khotse.

"Ha se hore u ne u sa phehe tse mathemaloli, empa e le hore Moliehi o fihlile mona a sa tsebe ho pheha, 'me ha a iphumane tjena, o lokeloa ke thoriso". Ho rialo Moleko a kalla nyeoe.

"Empa hona ho se ho feta kamoo ho lokelang ho ba ka teng". Ho bua 'Mamosa ka lentsoe le thothomelang.

"Che, ntšoarele 'm'e! Ha kea elelloa hore u tla hlabeha".

Ho tloha moo 'Mamosa a be a se a belaella Moliehi ka lintho tse ngata. A mo hoatallela ka hore o notlela kamore ea hae ea ho robala, bosiu.

"Hela, Moliehi, molato ke'ng ha e re ha ke u kokotela bosiu u sa bule?" Ke 'Mamosa hoseng.

"Ha kea ka ka utloa 'm'e. Kea kholoa u kokotile nakong eo ke neng ke khalehile". Ho araba Moliehi.

"Empa mokhoa oo ke qeteletseng ke kokota ka oona ke oo leha e ba u ne u khalehile u neng u tla utloa". Ke 'Mamosa eo.

"Ke moo ha kea utloa". A rialo Moliehi a maketse hore na e hlile 'Mamosa o tseka'ng.

Moleko ha 'Mamosa a 'molella litaba tsena a ithuta hore mosali o mo belaella ka ho hloka botšepehi. Ka pelong a be a re: "Hoja ke ne ke ka mamela keletso ea metsoalle ea ka. Joale 'Mamosa ke enoa o se a lumela hore ke tla rata mosali e mong le e mong ea sa rutehang".

Lerato le botšepehi tsane tse neng li bonahala e ka li teng ho ngaka Moleko, tsa fela. A be a se a ratana le nese e maemong a holimo *(Sister in charge)* ea sepetlele sa Hlotse. Ha ho e-na le meketjana a se a tsamaea le nese. Ha 'Mamosa a re o ea le eena, joaloka pele, a bolelloa hore ho menngoe lingaka feela. Ngaka Moleko a qala ho ba le liphutheho tseo a seng a sa li bolelle mosali e sa le nako. Ka nako e 'ngoe a fihle hoseng a bolela hore o ile a lebala ho bolela hore o na le phutheho. Ka nako e 'ngoe a re o bile le phutheho ea tšohanyetso. Ha 'Mamosa a botsa hore na a se ke a letsetsa lapeng ke'ng, ha ho nko u tsoa lemina. Taba ena ea tšoenya 'Mamosa haholo, a ipotsa hore na e be sena se etsahala hobane a sa ruteha joaloka Moleko kapa che. O bile a hopola likeletso tsa batsoali ba hae, tseo a sa kang a li natsa.

"'Mamosa, ngoan'aka, hoja oa mamela ha re u eletsa". Ho rialo ntat'ae.

"Ntate, kea mo rata". Ho fetola 'Mamosa.

"Hopola hore u fetile sehlopha sa bohlano feela. Ha u bona o tla u rata le ho tšepahala ho uena ho le ho kae? Hona ke hokae moo ho keng ho panoe ntja le tlou?" Ho rialo 'm'ae ka lentsoe le tletseng mohau le qenehelo.

"Batsoali ba ka, ha ke utloisise seo le se buang. Na ha se 'nete hore thamahane ha li robale 'moho? E ntse e le hantle

hore monna a rutehe ho feta mosali, hoba ha ba lekana ka thuto ho ke ke ha loka letho". Ke 'Mamosa ea arabang.

"U tle u se ke ua makala ha a u siea, a ea meketeng ea ba rutehileng, kapa a u bolella ka liphutheho tseo u sa li tsebeng. Ha le ne le lekana ka thuto, o ne a tla ba le letsoalo la ho u thetsa ka hore u ka hlokomela moo 'nete e leng teng". Ho rialo ntat'ae ka pelo e bohloko. Ha a tsoela pele a re:

"Ngoan'aka, na u sa hopola ngaka Selebalo? Ua hopola hore mosali oa hae o bile a shoa ke lefu la pelo ke liketso tsa hae?"

"Ngaka ela ea ho emisa moo, e ne e etsa joang ka banana le basali ba batho? Ha e ea tsoa ka ntšoe li sa fohloa ka lebaka la mesebetsi ea eona e mebe? U utloisise hore hona empa e le mehlala feela e fokolang, eo u e tsebang". Ke 'm'ae eo, meokho e bile e sekile ka mahlong.

Mantsoe ana a luma ka litsebeng tsa 'Mamosa. A fihla ho eena joaloka ha e ka ke hona batsoali ba hae ba a buang. Empa ona motsotso e ne e le osele ruri, hoba o ne a ke ke a hlola a fetola maikutlo. Mohlankana eane ea sebetsang merafong, kajeno o nyetse 'me o phela ka khotso le mosali oa hae.

Ha 'Mamosa a e-na le batsoali esitana le bo-matsal'ae ba mo ratang tjee, ha a kope thuso ho bona ke'ng? Lebaka-baka ke hore ka ho rata Moleko, o ne a sa batle ha ho tsejoa tse mpe tseo a li etsang, e be o koenya mathe le mali.

Na ekaba 'Mamosa o sa tla fola moeeng? Le ho leka! Erekaha tsietsi e latella tšotleho, ngoana oa bona ke eo a tšoareha habohloko, le hona ka tšohanyetso. O itse ka re o letsetsa mosebetsing ho monna, ha hlokahala karabo.

"Moliehi, mp'u tsamaee u mpitsetse nkhono 'Mamoleboheng le 'm'e 'Malerato, u ba bolelle hore ngoana ke enoa o ntsielitse". Ho bua 'Mamosa a se a ntse a lla.

Ha 'Mamoleboheng le 'Malerato ba fihla, ba fumana ngoana a imetsoe habohloko.

"Ho etsahetse life joale mosali?"

"O qalile ka ho thimola, eaba o se a tsitsipana". Ho araba Moliehi, ha 'Mamosa a ntse a se hlefa.

'Mamoleboheng: "Joale ngaka Moleko o kae?"

Moliehi: "Ha a e-s'o khutle mosebetsing".

'Mamoleboheng: "Bosiu tjee, ana lingaka tšebetso tsa tsona ke tse sa feleng? Re lokela ho potlakisetsa ngoana enoa sepetlele. Ekaba Ramakoloi a ka re thusa ka koloi ea hae?"

'Malerato: "Eena a ke ke a hana ha a kopuoa, haeba o teng".

Ebile 'Malerato o se a tsamaea le Moliehi ho ea batla Ramakoloi. Ka mor'a ho mo sokola nako e telele, ba qetella ba tlile le eena.

"Ekaba o ntse a e-ea joang?" Ho botsa 'Malerato ha ba khutla.

'Mamoleboheng a thithibana. A qhoaea 'Malerato ka lintši feela ho 'montša hore lebone le timme. A nt'o re: "O sa khalehile. 'Mamosa ak'u robale re tla u tsosa ha a se a shebile. Ke tsoafa hore o tloha a tsosoa ke koloi ha e tsamaea, ha re ka ea sepetlele hona joale".

'Mamosa: "Oho hle, ha re eeng ha e le mona koloi e se e le teng!"

Ramakoloi le eena a leka ho kholisa 'Mamosa hore ngoana o sa phomotse, a se khathatsoe empa 'Mamosa a se ke a khotsofala.

"Le re o ntse a hema?" Ho botsa 'Mamosa a leka ho hlahela ngoana.

'Mamoleboheng: "E, o ntse a hema".

Eare le pele a qeta ho araba, motho a kokota. Moliehi ha a il'o bula, a fumana hore ke Moleko ea ileng a botsa ka ho makala hore na molato ke eng ha ba e-s'o robale e se e bile e le hora ea bobeli.

"Ngoana o re tsielitse, o kulela lefu". Ke Moliehi eo.

Ngaka Moleko ha a kena, a fumana ngoana a robalitsoe pela 'Mamoleboheng. Ha a mo koaholla a mo tšoara a fumana e le maobane. "Jo! na e be ke bona hantle? Ruri bomalimabe ha bo tlolloe mafura. Ekaba ke ne ke liehela'ng? Mohlomong a ka be a fumane pheko".

"U bona hantle eng? O felile?" 'Mamosa o botsa joalo a se a se hlabile hloohong. Batho ba motse ba phalla, 'me ba leka ho mo tšelisa le ho mo khothatsa.

Erekaha litaba ha li timanoe e se bohobe, matsatsing ao setopo se ntseng se le moshareng 'me ho lokisoa tsa lepato la ngoan'a Moleko le 'Mamosa, 'Mamosa o qeteletse a tsebile hore monna o fihla ka meso tjena o ne a ile moketjaneng oa bosiu le nese e mona ea hae, 'me moketjaneng moo ho bile ha tsoha mofere-fere o amang ngaka Moleko. Hoba 'Mamosa a li utloe, mantsoe ane a batsoali a boela a fihla tsebeng tsa hae. A fihla a hlaba joaloka linale, a chesa joaloka mollo oa leoto. A bokolla haholo a re: "Hoja ka mamela batsoali".

Ke nakong eo 'Mamosa a ntseng a ingama-ngama ha batsoali ba hae le ba monna ba fihla hobane mokhosi oa lefu la setloholo sa bona o ne o se o fihlile ho bona. Moleko ke ho soabisoa ke mantsoe a 'Mamosa, a bitsetsa 'm'ae 'Mamoleko lekunutung, a mo kopa hore a mpe a mo kopele tšoarelo ho 'Mamosa ka tsohle tseo a mo sitetsoeng ka tsona.

## LINTLHA TSA BOITLHAHLOBO

1. Ke liketsahalo life tsa pale-khutšoe ee tse netefatsang sehlooho sa eona?
2. Mabaka ao batsoali ba 'Mamosa ba neng ba sa rate ha a nyaloa ke ngaka Moleko ka 'ona ke afe? Na u lumellana le 'ona? Tšehetsa karabo ea hao ka mabaka.
3. Mabaka ao ngaka Moleko a neng a rata ho nyala 'Mamosa ka 'ona ke afe? Ke afe a 'ona ao u nahanang hore mohlankana ea nyalang o tšoanela ho a ela hloko?
4. "Lenyalo la 'Mamosa le Moleko ea e-ba le se nang maqapha-qapha". Hlalosa se boleloang ke polelo ena.
5. Ke lintho life tseo u lekanyang hore li susumelelitse ngaka Moleko ho hloka botšepehi?
6. Fanang ka tlhaloso ea mantsoe, maele, maelana le lipoleloana tse latelang: ho lomahanya meno; lekharietse la pelo; thamahane ha li robale 'moho; bophelo bo hlamatsehang; ho nyaleha; pharela; ho fetola maoa; ho kalla nyeoe; ho phaphatha khotso; mathe-maloli; Ha ho

nko u tsoa lemina; ho koenya mathe le mali; ho se hlefa; ho qhoaea ka lintši; ho se natse; ho tsoa ka ntšoe li sa fohloa.

7. Na ke bohlokoa hore banyalani ba lekane ka thuto? Tšehetsa karabo ea hao ka mabaka.
8. Sesotho se sebelisa mantsoe a sa tšoaneng ha ho buuoa ka basali le banna. Mohlala, ho thoe monna oa nyala athe mosali oa nyaloa. Bokellang mantsoe amang a bontšang phapano e tjena ea tšebeliso.
9. Mehleng ena banana ha ba sa khetheloa bahlankana, le bahlankana ha ba sa khetheloa baroetsana. Ha u bapisa manyalo a kajeno le a mehla e fetileng moo batsoali ba neng ba thusa khethong ea banyalani, a atlehang ke afe?
10. U lekanya hore manyalo ao a atlehang a atlehisoa ke'ng?

# 6

## Sethoto se Hlalefa ke ho Utloa Bohloko

**'Mankali Moejane**

Hare-hare ho Maloti a Lesotho, ka nq'a ka Leboea ho naha ena, ho ne ho le teng sebakana se khutsitseng hamonatjana 'me se rethebaneng mosikong oa thabana, hona maloting a thabana hantle. E, ruri ho ne ho tšoaneleha ha sebakana sena se bitsoa Sebothoane, hobane se ne se itse rethe hamonatjana hona moo maotong a thabana.

Hona motseng ona o ratehang, ho ne ho le teng lekaako la mosali. Lebitso la hae e ne e le 'Masehloho. 'Masehloho o ne a e-na le bana ba bane, bashanyana ba babeli le banana ba babeli. Bashanyana ba ne ba e-s'o nyale, athe bananeng e mong o ne a se a nyetsoe ha e mong a ne a sa nyaloa, a ntse a etsetsa bana lapeng. Morali ea sa nyaloang, ea neng a ratoa haholo ke 'm'ae, o ne a bitsoa Limakatso. Limakatso le 'm'ae ba ne ba ntšana se inong. Maqhama a bona e ne e le litšebo ka batho. Bokhopo ba batho ba Sebothoane u ne u ka bo tseba ka 'Masehloho le Limakatso.

Limakatso kaha ho ne ho laela eena, a hla a etsa ka matla ho khothaletsa 'm'ae hore a re Sehloho, e leng mora e moholo, a nyale. O ne a bone hore mosali-moholo o se a holile 'me eena ka baka la botsoa a tsoafa hore o tla tlameha ho sehla ka thata. Ao! a hana ho utloa 'Masehloho, a etsetsa mora lephehlo-phehlo. Sehloho le eena o ne a ke ke a fosa se buuang ke 'm'ae, 'me a tšepisa hore o tla ke a akhele mahlo bananeng, a shebe ea matla.

Sehloho a nyala ngoanana ea rutehileng oa moo ho thoeng ke Sehong-hong. Ngoetsi ha e fihla ea rehoa lebitso la 'Mathabo. 'Masehloho, 'Mathabo le Limakatso ba ile ba phelisana ka khotso ka nako e fetang selemo. Khotso e rena joalo ho latela liketso tsa 'Mathabo. O ne a le matla a kang a lihole. 'Me o sebetsa joalo a ntse a thabile.

Sehloho le mosali ba ne ba ruta Mokhotlong koana Mapholaneng. Banyalani bana ba ne ba thusa lelapa ka cheletana ea bona e fokolang ea botichere. Ba ne ba ruta moena oa Sehloho ea kolong se phahameng. 'Masehloho le eena a kopa ntho'ena le ntho'ane. Ka lebaka lena ba ne ba baka mehau ka tlhobolo. Sehloho o ne a itšelisa ka hore o phetha tšoanelo ea hae ka ho thusa lelapa labo. 'Mathabo o ne a le bohloko ke bophelo bona boo a bo phelang.

Lilemo li ne li se li le peli joale Sehloho a nyetse. Ho ne ho bonahala phetoho e kholo likamanong tsa 'Mathabo, Limakatso le 'Masehloho. Limakatso le 'm'ae, ba ne ba hlola ba hlabile 'Mathabo ka mantsoe. Ba mo hopotsa ka mehla hore o nyetsoe ka likhomo moo ha Nthako, a se ke a nahana hore ke ha malom'ae o chaketse motsoal'ae. Phetoho ena e kana-kana e bakoa ke hobane 'Mathabo o ne a ile a latolela 'Masehloho ha a ne a kopela Limakatso lieta, a bolela hore le eena li mo feletse 'me o il'o li reka. Ka morao ho mona, 'Masehloho a khopisoa ke ntho e 'ngoe le e 'ngoe eo 'Mathabo a e etsang.

Ka tsatsi le leng Limakatso le 'Mathabo ba qoaketsana. Limakatso a belaela ka hore 'Mathabo h'a sa etsa motoho, joale ngoana o bolaoa ke tlala.

"'Ma-ngoana ke eena ea hlokomelang hore na ngoana o ja'ng, e seng a lebelle basali ba bang."

'Masehloho a hana ho utloa ngoetsi e bua tjena, a li kena ka sehlotho.

"Oho, tsena tsa ka lingoetsi li iketla hampe. U bone 'Mathabo h'a tsebe hore na ho sebetsa ke'ng, o fetoa ke ngoetsi ea 'Mamohlolo."

Ka le leng 'Masehloho a laela Limakatso le 'Mathabo ho olosa poone ha ba khutla kerekeng. 'Mathabo a pheha lijo tsa mantsiboea a potlaketse hore balisana ba tle ba fumane li lokile. Haele Limakatso eena o ne a ituletse feela ho se seo a se etsang. 'Masehloho o ne a etile, 'me a fihla a re fu! a sa tsebe le ho bua hantle. A botsa hore na poone e olositsoe. 'Mathabo a latola a bolela hore o ile a hloka nako hobane o ne a phehile, ho ke ho botsoe Limakatso. Jonna oe! ea ka a ke ke a cho.

"U ne u mo rutoa ke mang Limakatso? Ha ke itse u phethe mosebetsi, uena u o tšepisa Limakatso? Ana likhomo tsela tse u nyetseng beno ba li jele le Limakatso?"

'Mathabo a lla habohloko, a ba a hopola kamoo ba habo ba neng ba hana ha a nyaloa ha 'Masehloho ka teng, kaha ba ne ba utloile hore o pelo e mpe. Ka nako e 'ngoe ha a lubehile o ne a ee a bue a le mong a re:

"Lee lenyalo, moleko oa meleko, lee lelapa, sekoti sa mahlabelo."

Nako ea phomolo ea beke tse tšeletseng ha e fihla, 'Mathabo o ne a sulafalloa kaha a ne a ea bohali. O ne a sa sulafalloe feela, o ne a etsoa matono-mapesa. Ka tsatsi le leng e sa le hosasa a tsoha a se a hloentse 'Masehloho, a koebela sa mohlabani a nyoretsoe ntoa. A botsa 'Mathabo ka ho phoqa hore na li boela neng likolo. A se ke a emela karabo, a be a se a tsoela-pele ho koma-koma a bolela hore tsa hae likhomo li tsoetse lelea, o nyaletse Majakane tichere.

Mohla 'Mathabo le monna ba tla tsoha ba tsamaea ho ea sekolong, 'Masehloho a mo laela ho ritela joala ba letsema la ho kotula. Ka letsatsi la ho tsamaea, Sehloho a lemoha hore 'Mathabo h'a ikemisetsa ho tsamaea. Ha a botsa hore na molato ke'ng, a bolela hore o tla tsamaea ka morao ho letsema la ho pola mabele, leo matsal'ae a mo laetseng ho le hlophela.

Khele! Sehloho a tuka ke khalefo, a utloa hore hoja 'm'ae h'a mo anyesa o ne a tla mo tšoara ka matsoho. A ea ho eena ka potlako ho ea botsa hore na tsena tseo a li utloang li boleloa

na ke tsona. Mehlolo ea mehlolo! Ha a bona 'm'ae a boba, a bua ka bonolo.

"'M'e ke utloa 'Mathabo a re o tla sitoa ho ea sekolong ka nako, u itse a ritele joala ba letsema. Na ke 'nete litaba tseo?"

"'Na ha ke li tsebe tseo ke tsa hae. Ke itse ekaba o lietse tekete 'na ha ke bona a phehile khoho hore e be e tsoe masapong." A bua joalo a qititsa, a sa ema, 'Masehloho.

"'M'e, u bolela hore ke ka boikhethelo 'Mathabo a ntseng a ritela joala ba mabele ao a sa a jeng le ka mohla, a phela ka ho sela?"

"Hela uena moshanyana, khale ke mameletse bokaako bona ba lona le mosatsana enoa oa hao ea likoeqana, eo u reng a balehe mosebetsi hae mona a e'o bapala le bana sekolong koana a tsofetse tjena, e be o sebeletsoa ke Limakatso."

"Che bo 'm'e, uena oa b'u s'u halefa leha ke sa bue hampe. Ke ne ke mpa ke botsa hobane uena ha u ke u ntherisa letho joaleka ha e ka ke tla hanela 'Mathabo ho phetha mabaka a lelapa ao le 'na ke a bonang. Ha ho khang o tla sala, feela le Limakatso a n'o sebetsa ka thata. Ke ee ke bone eena a rata ho 'na a theteha feela joaloka seboko sa mariha. Ruri ntho ena ea Limakatso ea ho se rate ho sebetsa e lokela ho shejoa ka leihlo le chatsi."

"Joale oa bua li sele ha u bua ka Limakatso. Ha re ntša likhomo re le nyalisa e ee be e le hore basali ba lona ba tl'o re sebeletsa ha re tsofetse. Hee, ha ba tobotsa bo-'Mathabo! Ha monnana ha ho ka buua ka 'Mathabo e ba seletsoana sena se kang sa phookoana mariha ho tla se sisinya e be e ke ha e sale sa hae; kapa bo-Sehloho motho oa bona phehla o s'a e jele ka khaba e kholo?"

'Mathabo haesale a qetela ha monna a halefile a ba a tšepa hore matsemanyana ao ho ntseng ho thoe a a lokisetse monna o tla re a a siee. O maketse ha Sehloho a se a re eena oa tsamaea, mosali a tle a tle ka morao e se re ba fihla morao mosebetsing ba babeli. 'Mathabo a sala a itlholetse. Taba tsela tsa hore Limakatso o theteha feela ea sala e ka li builoe ke eena. 'Masehloho le morali ba mo komela joaloka ngoan'a lesea.

'Mathabo ha a fihla ho monna a mo phetela tsohle tsa kamoo a neng a rohakoa ka teng. A mpa a makala ha eo a re feela:

"U mpe u tšoarele 'm'e, ngoaneso, h'a hola a bua haholo tjena."

Kamora' hore 'Mathabo a fihle sekolong, mosali-moholo a tla fihla le eena a re o ba chaketse. Taba ena ea utloisa 'Mathabo bohloko haholo kaha a ne a hopola hore sekolong moo ke moo moea oa hae o phomolang teng. Pelo ea hae ea ntšofala, ea nyotobela, a rera ho iphetetsa ho tsohle tseo a li entsoeng. A itjoetsa hore a ke ke a sheba 'Masehloho e le 'm'ae kaha le eena a sa mo nke e le ngoana oa hae. 'Mathabo o ne a tseba hore o tla hloloa ho iphetetsa ha Sehloho a le teng. Ka hona a rera ho etsa bohlale ha a le sieo.

Ka le leng la matsatsi 'Mathabo a roma Mpho morohong. Mpho ke morali'a Limakatso eo 'Mathabo a neng a tlamelloe ho lula le eena Mapholaneng, hobane moo a neng a kena teng ho ne ho sa bonahale katleho, 'me batsoali ba lumela hore o feilisoa ka boomo hobane a hloiloe. Eare le pele Mpho a araba 'Masehloho a be a li kapile.

"Ha nka ba ka makala ha setloholo sena sa ka se fihla se otile hae koana. Ke hlile ka tseba hore bo-'Mathabo motho oa bona o fumane borena thabeng. Motho o supa ka monoana le lenala, o iphetotse mofumahali, ha a il'a lula fatše letsatsi le likela a ngoatheloa lijo joaloka monna. Thaka tsa hao li na le bana ka boraro, joale uena u tšepile bana ba batho ba bang."

A hana ho utloa 'Mathabo. A fihla a tšoara 'Masehloho lehetleng a mo sisinya:

"Hela 'maea-Sehloho, kea bona u bona e ka 'na ha kea tsoaloa ke qhomme lejoeng. Khale ke mameletse le bapalla ho 'na mona. Ke ne ke nahana hore ke hobane koana Sebothoane ha ho mabala a lipapali. Ke mpa ke makala haeba u tla bapalla ho 'na le mona Mapholaneng."

Ha a rialo a supisa 'Masehloho kantle a re: "Ua bona mola moo ho hlonngoeng lithupa? Ke hona mabaleng moo ho

bapalloang teng mona sekolong. Ha u ka 'na ua pheta ua bapalla ho 'na mona u tla ntseba hantle."

'Masehloho ea ka oa lora, a 'na a iphollà sefahlehong khafetsa. E ne e se feela o ne a tšohile. Mpho le eena o ne a tšohile kaha a tseba 'Masehloho a hlola a rohakile 'Mathabo kamoo a ratang ka teng. Sehloho a fihla a thabile, empa a elelloa hore 'm'ae h'a thaba, eaba o re:

"'Mathabo u lokisetse 'm'e a tsamaee. Kea tseba hore ha a se a hlorile tjena oa be a hopotse ha hae."

'Mathabo a araba ka hore le eena ketso eo o e hlokometse 'me o se a ntse a hlophela 'Masehloho. Hore a hle a li timele ruri, 'Mathabo a tšoara monna ka letsoho hore ba ke ba bue. Ha ba fihla ka ntlong e 'ngoe, a mo bontša chelete e kholo la liranta e tlisitsoeng ke monna e mong eo e sa le a e alima lemong se fetileng. Sehloho a thaba haholo a re o il'o reka khomo.

'Masehloho o ne a hopotse hore ngoetsi e il'o bolella monna tse etsahetseng. A senyeha maikutlo ha a bona mora a thabile joaloka ngoana, a bona hore o lumellana le 'Mathabo ha a batlile a mo otla. Empa a utloa a sa lumele hantle ha a hopola hore Sehloho ha a rate ha a utloisoa bohloko. Ka lebaka lena a iteta sefuba a bolella mora hore mosali o mo buisitse hampe a ba a batla a mo tšoara ka matsoho. Sehloho a khalemela mosali ka thata. O omanya mosali joalo le ho botsa a sa botsa hore na ho ne ho tsekoa eng.

Ka tsatsi le leng pele 'Masehloho a tsamaea, ho ne ho phehiloe metsi setofong sa parafine. Ha a bela mosali-moholo a tlola koana:

"Haeba ngoana enoa oa ka o tla hloma ke mosali enoa oa hae ea iphetotseng lekhooa! Ha metsi a itlhatsoang a sa bele ha a tlosoe ifo. Ruri Sehloho o tla ba moputsoa, likobo tsa hae li felle mahetleng haeba a sa hlokomele mosali enoa oa hae ea iphetotseng khooanatšoana."

"Hela 'm'e 'Masehloho, u se ke oa lebala hore le 'na kea sebetsa. Kea bona u hopola hore ke enoa oa hao feela ngoana ea sebetsang. Ke chelete ea ka e rekileng lintho tsena kaofela

tseo u li bonang ka tlung ka mona. Etsoe u tseba hore ea ngoana hao chelete le e ja le eena, le hona joale u tlile ho eona hobane ha u khotsofale leha u ntse u romelloa chelete. Etsoe oa lebala hore chelete ea Sehloho ke ea ka.

'Mathabo a bua ka sebete a tseba hore monna ha a eo o ile mokhohlaneng 'me o tla khutla ka mor'a matsatsi a mabeli. Kaha ha a itheke moroalo 'Masehloho, a se ke a thola a bua masa le eena. Ha fihla kapele kelellong ea 'Mathabo hore o tla qetella a otlile mosali-moholo, 'me sena o ne a sa se rate, eaba o khetha hore a mo tsamaise.

'Mathabo a phutha-phutha thotoana ea mosali-moholo, a e betsetsa kantle, a khutlela ho mong'a eona a mo tšoara, a mo suthumeletsa kantle a ntse a mo komela.

"Ha ke tsebe ntho eo u mpatlang eona mosali-moholo tooe! Kea u fepa, u apere hantle feela ha u na khotso le 'na. U ne u sa khethele mora eo oa hao mosali ea ratoang ke uena ke'ng? Ke lekile ho u khotsofatsa ke hlotsoe, tsamaea u ee ha hao."

A phutha liphahlo tsa hae a le sefuba 'Masehloho a mpa a bona hore ho araba ke ho ipakela litaba. A mo supisa tsela e eang ha hae 'Mathabo a re mohlomong o se a lebetse hore na hana ha li le ngata tjena eo e leng eona ke efe.

"Ntsoele ntlo u na le ha hao! U tla fumana le matha ka mor'a bara bana ba lona e ka le hlajoa ke mahae le ntse le tsamaisa bofapanyi feela. Tsamaea! Etsoe e sa le nako."

'Masehloho ka ho tseba hore 'muelli oa hae ha a eo, le hore ha ho moo a ka mo emelang pele a fihla, a kena tseleng. Hoba Sehloho a fihle, 'Mathabo a mo bolella hore 'Masehloho o tsamaile a se na le mofao, a etsa lephehlo-phehlo a re o lorile Limakatso a fihla sekolong moo a kula hampe. Sehloho a sala le ho makala a mpa a hloka khoao ka ho tseba lerato la 'm'ae ho morali. E be o tla nka bofe bohato 'Masehloho ha ho se ho le tjee?

## LINTLHA TSA BOITLHAHLOBO

1. Ho latela pale ee, ke mathata afe ao ngoetsi e ka thulanang le 'ona lenyalong?
2. 'Mathabo o ile a rarolla mathata a hae joang? U bona mokhoa oo oa 'Mathabo o nepahetse kapa che? Tšehetsa karabo ea hao ka mabaka.
3. Sehloho e ne e le motho ea joang? Tšehetsa karabo ea hao ka litaba tsa buka ena.
4. "Likhomo tsa bohali ke tsona sesosa sa bophelo bo bosula lenyalong." Fana ka mabaka a ka sebelisoang ho lumellana kapa ho hanana le maikutlo ana.
5. Bokellang mantsoe, maele le maelana ao le sa tsebeng moelelo oa 'ona, 'me le fumane moelelo o nepahetseng.

# 7

## Ngoan'e Moholo

**Martha Letšela**

"K'ore ntate Ralebese, haele hantle ua makatsa; u re 'na bana baa ba ka ha ba e je tlhapi?"

"Ha ke s'o cho joalo".

"Joale?"

"Joale eng?"

"U re joale eng? Ke makhetlo a makae u e-tla le eona tlhapi ee feela bana ba ka, bana ba hau, bana ba rona, ba anela ho e bona ka mahlo? U tla utloa, 'tsena tse hlano li ea ho khaitseli eane ea ka e St. Phillips, tsena tse setseng ke tla fihla ke li siea ho Khathatso ha ke feta'. Hao, ntate ..."

"'Manthabiseng, 'MA-N-THA-BI-SE-NG! Ke u joetse ha kae, kapa ke re ke u hopotse ha kae hore 'na ke mora e moholo moo ha Letsika ...?"

"Le 'na ke ntse ke le morali e moholo koana ha Letele".

"... joale sohle seo ke se etsetsang bana baa beso ke tšoanelo ea ka? Oee, mpolelle, ke u hopotse ha kae?"

"Ha ke hloke ho hopotsoa hore monna oa ka, Ralebese ke letsibolo la Ntate Lijo le 'Mè 'Maralebese, ba sa shoang, ba ntseng ba phela hantle, ba nang le k'hefi, ba hirisang chelete ea bona, batho ba bileng ba ruileng makhomo ka mapoli ka manku ka mapere".

"Ua b'u qala. K'ore 'na ha ke tsebe hore na motho ke ntho e joang".

"Haeba ke ntho, ke ntho e batlang ho hlokomeloa le malinyane a eona".

"Ha re mpe re tlohele taba ena etsoe ua tseba hore 'na likhang ha ke li batle. Ua tseba hore ha re lumellane mehla ena nthong ena". Ralebese a rialo a ema setulong 'me a siea mosali a ntse a hlabile ka litsoe holim'a tafole. 'Manthabiseng o ne a ile a fihla a ema pel'a monna ha a ne a mo supisa lintho tseo a fihlang le tsona, 'me a li isetsang khaitseli'e le moena bao bobeli ba leng sekolong.

'Manthabiseng eitse ha a siuoa joalo a tloha tafoleng 'me a siea meqeqeko eo ea lipolasetiki hona moo. Le sesepa se neng se oetse tlas'a tafole seo a se boneng ha a ne a ingoaea leqaqailaneng, a se tlohela moo. A tlama tjale hantle thekeng, molomo oa lekana le nko, ha masobana a nko 'ona a ne a bonahala ho futha. A potela ka kichining a ba a khahlela lemati.

Boinoosing ba hae a khokolotsa koana le koana. A nka bana ba hae ba babeli a ba beha mona. A bona bana ba hlobotseng; bana bao e sa keng ntat'a bona le 'ma-bona ba sebetsa bobeli. Liaparo tsa mariha ha lia lekana hoo tseo ba nang le tsona ha li hlatsuoe e bang mehau feela. A qamaka ntlo ena eo ba lulang ka har'a eona, a nt'o re ka pelo, chelete ea ntlo e pataloa ke 'na, motlakase ke 'na, metsi, ngoanana ea salang le bana le fanishara eohle e ka mona e sa le 'na ke le mong. Ha ke na mothusi. Ke tšoana hantle le mosali oa mohlolohali 'me bana ba ka ha baa fapana hohang le likhutsana tse hlokang ntat'a.

Mehopolo ena ea 'Manthabiseng e ile ea thijoa ho khelekhetheheng ke monna ha a re:

"Ke se ke ile".

"U ile kae?"

"Hao! ke potso ea mofuta ofe eona eo? Athe ke itse ke ea kae na?"

"Ha u bolella mang?"

"Uena."

"'Na?"

"Uena bo!"

"Eu! Feela ha ho hlakile hakaale hore ha ke letho ho uena, na ho na le thuso ea ho 'na u mpolella moo u eang? Ha u

